Vikipediya

# Eston tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Eston tili** — fin-ugor tillari oilasi tarkibidagi boltiqboʻyi-fin guruhiga mansub til; asosan, Estoniyada, qisman RF, Shvetsiya, AQSH, Kanada, Avstraliya va boshqalar mamlakatlarda tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 1,1 mln. kishidan ortiqroq (jumladan, Estoniyada 970 ming kishidan ortiq, RFda — 46 ming , Shvetsiya — 25 ming , AQSH — 25 ming , Kanada — 25 ming , Avstraliya — 6 ming). Quyidagi lahja guruhlari bor: shim. eston (orol lahjasi, gʻarbiy, oʻrta gʻarbiy va sharqiy shevalar), jan. eston (mulk, tartu, virus lahjalari) va shim.sharqiy soqilboʻyi lahjasi. Boshqa boltiqboʻyifin tillaridan farqli ravishda Eston tilida barcha choʻziq unlilar, diftonglar, undoshlar hamda undosh qoʻshilmalaridagi choʻziqlik darajalarining almashinib kelishi kuzatiladi. Birinchi boʻgʻindagi urgʻu — asosiy, uchinchi boʻgʻindagi urgʻu esa ikkinchi darajali hisoblanadi. Barcha unlilar va diftonglar soʻzning birinchi boʻgʻinida bemalol qoʻllanadi, boshqa boʻgʻinlarda esa ayrim unlilar (diftonglar)gina qoʻllana oladi. Eston tilining morfologik qurilishi flektivagglyutinativ xususiyatga ega.

Eston tilidagi dastlabki yozma materiallar 13-asrga mansub boʻlsada, nisbatan kattaroq matnlar 16-asr boshlaridan maʼlum. Bosma kitob 1535 yilda paydo boʻlgan. 16-asrda shim. eston va jan. eston lahjalari asosida 2 ta adabiy til, 19-asr dan boshlab barcha hududlarda shim. eston adabiy tili qoʻllana boshlagan. 19-asrning 2-yarmidan yagona adabiy til shakllana boshlab, uning meʼyorlari 20-asrning 1-yarmidagina barqarorlashdi. Yozuvi lotin grafikasi asosida.[1]

## Manbalar


1. "Eston tili" *Oʻz ME*. E-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20E%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Eston_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*